# Afrikaans

Vikipediya, ochiq ensiklopediya

**Afrikaans** (afr. *Afrikaans*), bur tili – hindevropa tillari oilasidagi german tillaridan biri (gʻarbiy german guruhchasi). JARning rasmiy tili (ingliz tili bilan birga). Asosan, JARning Transvaal, Oranj, Kap viloyatlarida, shuningdek, Namibiya, Zambiyada va boshqa qoʻshni mamlakatlarda tarqalgan. Soʻzlashuvchilarning umumiy soni 6 mln. kishiga yaqin (1980-yillar oxiri; 1990-yillar oxirida bu miqdor birmuncha kamaygan).

A. 17-asrda niderland tilining baʼzi lahjalari bilan nemis va ingliz tillarining hamda gottentot, bush-men, bantu kabi mahalliy tillarning oʻzaro yaqinlashuvi va aralashib ketishi jarayonida yuzaga kelgan. A.ning muhim belgisi uning hududiy lahjalarga boʻlinmaganligidir. Oʻziga xos xususiyatlari 17-asr oxirlarida Kap viloyati davrida shakllangan. 18-asrda va 19-asrning 1-yarmida faqat ogʻzaki soʻzlashuv tili sifatida amalda boʻlgan. A.da yozilgan dastlabki asarlar 19-asrning 70-yillaridagina paydo boʻlgan. A. 1925 yildagina rasmiy til maqomiga ega boʻlgan – Janubiy Afrika Ittifoqining davlat tili deb eʼtirof etilgan.

Fonetik tizimi va leksikasi asosan niderland tili taʼsirida shakllangan; mahalliy afrika tillaridan oʻzlashgan soʻzlar ozchilikni tashkil etadi.

## Adabiyot


- M i ronov S.A., Yazik afrikaans. M., 1969.




*Ushbu maqolada Oʻzbekiston milliy ensiklopediyasi (2000-2005) maʼlumotlaridan foydalanilgan.*



*Jahon tillaridan biri haqidagi ushbu maqola chaladir. Siz uni boyitib, (https://uz.wikipedia.org/w/index.php?title=Afrikaans&action=edit) Vikipediyaga yordam berishingiz mumkin.*